# Afrika

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Afrika** – kattaligi va aholi soni boʻyicha dunyoning ikkinchi qitʻasi.

**Afrika**

| | |
|---|---|
| **Maydoni** | 30,221,532 $km^2$ |
| **Aholisi** | 1,032,532,974[1] (2011) |
| **Aholi zichligi** | 30.51/$km^2$ |
| **Etnoxoronim** | afrikalik |
| **Davlatlar** | 57 ta |
| **Vaqt mintaqalari** | UTC-1dan UTC+4gacha |

## Mundarija





Afrika xaritasi

## Shimoliy Afrika

- Jazoir
- Misr
- Liviya
- Marokash
- Sudan
- Tunisiya
- Gʻarbiy Sahara (Morokash)

## Gʻarbiy Afrika

- Benin
- Burkina Faso
- Cape Verde
- Fil Suyagi
- Gambia
- Gana
- Guinea
- Guinea-Bissau
- Liberia
- Mali
- Mauritania
- Niger
- Nigeria
- Senegal
- Sierra Leone
- Togo

Fayl:Africaregions.png
Afrika mintaqalari:
- Shimoliy Afrika
- Gʻarbiy Afrika
- Markaziy Afrika
- Sharqiy Afrika
- Janubiy Afrika



## Geologik tuzilishi va relyefi

Kattaligi jihatidan Osiyodan keyin 2-oʻrinda. Maydoni 29,6 mln. km², orollari bilan 30,3 mln. km². Aholisi 720 mln. kishi (1995).
Deyarli oʻrta qismidan ekvator chizigʻi oʻtgan. Shimolidan jan.ga tomon qariyb 8 ming km ga choʻzilgan. Shimoliy qismining eni 7500 km (Almadi burnidan Xafun burnigacha). Janubiy qismining eni 3100 km. Shimolida Oʻrta dengiz, gʻarbda Atlantika okeani, sharqda Hind okeani va Qizil dengiz bilan oʻralgan. 120 km li Suvaysh boʻyni orkali Osiyo bilan tutashgan. Yevropadan Afrikani Gibraltar boʻgʻozi ajratib turadi (eng tor joyi 13 km). Afrikaga bir necha orollar kiradi: sharqda Madagaskar, Zanjibar, Sokotra, Mafiya, Pemba, Komor, Maskaren, Amirant va Seyshel o.lari; gʻarbda Madeyra, Kanar, Yashil Burun o.lari; Gvineya qoʻltigʻida Pagalu, San-Tome, Prinsipi, Bioko va uzoqrokdagi Vozneseniye, Santa-Yelena, Tristanda-Kunya olari va boshqa Qirgʻoqlari uzilmali, kam parchalangan, koʻpincha togʻlardan iborat. Kdogʻoq yaqinida pasttekisliklar bor. Qoʻltiqlari keng va ochiq, eng yiriklari – Gvineya va Sidra (Katta Sirt). Qulay buxtalari kam. Eng yirik yarim oroli – Somali.



Afrikaning koʻproq qismi kembriydan oldin burmalangan platformadan iborat boʻlib, ustini paleozoy, mezozoy va uchlamchi hamda toʻrtlamchi davr jinslari qoplab yotadi. Qadimgi kristall jinsli zamin Markaziy Sahroi Kabir, Syerra-Leone, Sharqiy Sudan balandliklarida (anteklizalar), Kongo botigʻi atroflarida va ayniqsa, Sharqiy hamda Janubiy Afrikada yer yuzasiga chiqib yotadi. Platformaning shim. qismida (Sahroi Kabir, Sudan) zamin juda chuqur joylashgan (Sahroi Kabir – Arabiston platosi), janubiy qismida keng maydonlarda esa yer yuzasiga chiqib qolgan (Jan. Afrika qalqoni). Janubiy va shimoli-gʻarbda kembriydan oldingi platformaga zamini burmalangan plat-forma tuzilmalarining ayrim qismilari kelib qoʻshilgan. Bu tuzilmalar Kap togʻlarida va Atlas togʻlarining ichki rayonlarida yer yuzasiga chiqib qolgan. Alp burmalanishi davrida Afrikada Atlas togʻlarining shim. sohil boʻyi tizmalarigina koʻtarilgan. Kristall jinslardan iborat qadimgi peneplenlarning keng tarqalishi va choʻkindi jins qoplamalarining kam burmalanganli-gi natijasida materik relyefi yassidir. Afrikada plato va togʻliklar koʻp. Ularni tektonik yoriqlar boʻlib-boʻlib yuborgan. Qirlar hamda platolar ustida qoldiq choʻqqilar va vulkan togʻlari koʻtarilib turadi. Afrikaning eng baland nuqtasi – Kilimanjaro togʻidagi Kibo choʻqqisi (5895 m). Afrika koʻp qismining dengiz sathidan bal. 1000 m dan oshmaydi. Olimlar Afrika quyi paleozoy burmalanishi davrida Janubiy Amerika va Hindiston (Gondvana materigi) bilan quruqlik orqali birlashib turgan deb hisoblaydilar. Paleozoyda Sahroi Kabir – Arabiston platformasining ayrim qismlari dengizlar tagida qolgan. Afrikaning qolgan qismi relyefi uzoq davr davomida yemirilib tekislangan. Geologik tuzilishi va turli iqlim zonalarida tashqi omillarning relyefga turlicha taʼsir etishi natijasida materikda bir qancha geomorfologik oblastlar paydo boʻlgan: 1. Oʻrtacha balandlikdagi Atlas burma togʻlari. 2. Sahroi Kabir. Qumli choʻllar Sahroi Kabirning 1/4–1/8 qismini egallaydi. 3. Sudan tekisliklari oʻlkasi. Bu yerda orol shaklidagi togʻlar koʻp. 4. Yuqori Gvineya balandligi. Uning gʻarbida kristall jinsli qoldiq togʻlar va sharqida asosan qumtoshli platolar uchraydi. 5. Kongo botigʻi. 6. Habashiston togʻligi. 7. Somali zinapoyali platosi. 8. Uzilmalar va grabenlar bilan oʻyilgan Sharqiy Afrika togʻligi. Bu togʻlikning baʼzi joylari lava bilan toʻlgan va vulqonlar koʻtarilib turadi. 9. Janubiy Afrika Kalaxari botigʻini va uning atrofidagi balandliklarni hamda Kap togʻlarini oʻz ichiga oladi.

## Foydali qazilmalari

Afrikada xilma-xil foydali qazilmalar bor. Bulardan koʻplari dunyodagi eng katta konlardir. Foydali qazilma konlari turli geologik davrlar yotqiziklarida uchraydi. Afrikaning asosiy mineral boyliklari kembriydan oldin va kembriy davrida hosil boʻlgan. Marganets rudalari, boksit, oltin, qalay, niobiy va asbest konlari kembriydan oldingi jinslar tarkibida uchraydi. JAR, Svazilend va Zimbabveda xrizotil-asbest konlari, JARda surma va korund konlari, dunyodagi uran aralash eng boy oltin konlari, Zimbabveda xromit va oltin konlari, Gvineyada boksit konlari, Ganada marganets rudasi, boksit va oltin konlari, Kongoda kumush, Nigeriyada kumush va kolumbit, Madagaskar o.da grafit bor. Markaziy Afrikaning mis mintaqasi kembriy davrida hosil boʻlgan jinslar orasida Zambiyada koʻp uchraydi. Bu yerda mis bilan birgalikda kobalt, uran, rux, Namibiyada vanadiy, berilliy va litiy konlari, Marokashda kobalt va polimetall konlari bor. Janubiy Afrikadagi kumush, xromit, marganets, temir rudalari, titanmagnetit va flyuorit konlari quyi paleozoyda hosil boʻlgan. JAR va Kongo Demokratik Respublikasidagi tub olmos, JAR va Zimbabvedagi koʻmir konlari, Sahroi Kabirning Jazoirga qarashli qismidagi neft konlari, Misrdagi marganets konlari mezozoy (yura va boʻr davrlari)da hosil boʻlgan. Atlantika sohilidan Misrgacha choʻzilgan keng maydonda fosforit, Marokashda marganets rudasi, Marokash, Jazoir va Tunisda temir, qoʻrgʻoshin, rux konlari mavjud.

## Iqlimi

Ekvator chizigʻi materikni teng ikki qismga boʻlib turganidan Afrikaning ekvatordan shim. va janubiy tomondagi qismlari bir xil iqlim mintaqalariga ega: ekvator iqlimi zonasidan keyin ekvator musson iqlimi, tropik va subtropik iqlim zonalari keladi. Ekvatordan shim. va janubiy tomonda yil fasllari bir-biriga teskaridir, yaʼni shimolida yoz boʻlganida janubida qish boʻladi va aksincha, Janubiy yarim sharda yezda oylik oʻrtacha temperatura 30°dan ortiq boʻlganda, shim. qismida pasayib 10°,25°ga tushadi. Yozda Afrikaning shim. yarmida oʻrtacha oylik temperatura 25ye, 30° (Sahroi Ka-birda), janubiy yarmida esa 25ye, eng janubida 12ye boʻladi. Afrikadagi Tripoli shahri (Liviya) yaqinida Yer yuzida eng yuqori temperatura (58°) qayd kilingan. Kongo botigʻi va Gvineya qoʻltigʻining shim. sohilida juda koʻp (yiliga 1500–2000 mm) yogʻin tushadi. Afrikada eng seryogʻin joy Debunja (Kamerun togʻi etagi)da, yiliga 9655 mm yogʻin tushadi. Yogʻin miqdori, Sudanda janubidan shimolga tomon kamayib boradi. Qolgan rayonlarda ekvatorga hamda Hind okeaniga yaqinlashgan sari ortadi (200 mm dan 1500 mm gacha); Sahroi Kabirda, Kalaxarining janubi-gʻarbida va Namib choʻlida, iqlimni sovitib yuboradigan Bengela oqimi taʼsiri natijasida ahyon-ahyondagina bir oz yomgʻir (100–200 mm) yogʻadi. Afrikaning shim. va janubiy chekkalarida yomgʻir qishda (yiliga 600–700 mm) yogʻadi.

## Suvlari

Afrikada daryolarning geografik taqsimlanishi ham, sersuvligi ham turlicha. Atlantika okeaniga Kongo (Afrikadagi eng sersuv va uzunligi jihatidan ikkinchi oʻrindagi daryo – 4370 km), Niger, Oranj daryolari quyiladi. Hind okeaniga quyiladigan daryolardan eng kattasi Zambezi (2660 km). Oʻrta dengizga asosan Nil (Afrikadagi eng uzun daryo – 6671 km) quyiladi. Afrika maydonining 1/3 qismidan koʻprogʻi ichki suv havzalaridir. Bu yerlarda sernam mavsumlardagina suv oqadi (Sahroi Kabir, Kalaxari, Sharqiy Afrikaning bir qismi). Katta daryolar turli xil iqlimli oʻlkalardan oqib oʻtadi va rejimi juda murakkab. Dare oʻzanlarida ostonalar va sharsharalar koʻp (Nil ostonalari, Zambezidagi Viktoriya sharsharasi, Kongodagi Stenli va Livingston sharsharalari). Afrikadagi eng yirik koʻllar tektonik yoʻl bilan hosil boʻlgan: Sharqiy Afrikadagi Albert, Eduard, Kivu, Tanganika (chuq. 1435 m – chuqurligi jihatidan dunyoda Baykal koʻlidan keyin 2-oʻrinda), Nyasa, Rudolf koʻllari ana shulardandir. Afrikadagi eng yirik koʻl – Vik-toriya koʻli. Efiopiya togʻligida Tana koʻli bor, chala choʻl oʻlkalarida oqmaydigan shoʻr koʻl koʻp (Chad, Ngami).

## Tuproq va oʻsimliklari

Afrikada tuproq-oʻsimlik qoplami zona-zona boʻlib joylashgan. Gvineya qoʻltigʻining shim. sohili va Kongo botigʻi sernam boʻlganidan podzollashgan laterit tup-rokdarda doim yashil sernam ekvatorial oʻrmonlar oʻsadi. Bu oʻrmonlar kalin, yarusli boʻlib, daraxt turlari nihoyatda koʻp, liana (chirmoviq)lar va epifitlarga boyil Yozda yogʻin yogʻadigan rayonlarda siyrak oʻrmonlar – savannalar (tropik oʻrmonli dashtlar), tikanli butazorlar uchraydi. Savannalarda gʻallagulli oʻtlar yilning quruq faslida qovjirab qoladi. Daraxtlar barg tashlaydi. Savannalarda daraxtlardan palma, baobab, akatsiya va boshqalarlar oʻsadi. Savannalarda kizil va qizil-qoʻngʻir tuproqlar, savanna oʻrmonlarida qizil-jigarrang toʻproqlar tarqalgan. Savannalarning ancha qismi haydab yuborilgan yoki yaylovga aylantirilgan. Choʻllarda (Sahroi Kabir, Namib) oʻsimlik siyrak, turlari kam. Sahroi Kabirda kserofitlar – yantoq, bargsiz retam butasi, lekanora lishaynigi, quruq oʻzanlar boʻylab yulgʻun, akatsiya oʻsadi, suv bor joylarda (vohalarda) xurmo ekiladi. Kalaxari choʻlining janubi-gʻarbida sukkulentlar, Namib choʻlida velvichiyalar oʻsadi. Afrikaning shim. subtropik yerlarida hamda janubiy chekkalarida doim yashil butazorlar tipik oʻsimliklardir; togʻ yon bagʻirlari oʻrmonlar bilan qoplangan. Afrikada 40000 dan ortiq gulli oʻsimlik turlari bor. Aning katta qismi Paleotropik ob-lastga kiradi. Sahroi Kabir va Afrikaning shimoliy sohili Golarktika oblasti tarkibidadir. Qitʼaning eng janubi-gʻarbiy chekkasi Kap oblastini hosil qiladi.

## Hayvonot dunyosi

Afrika hayvonot dunyosi boy va xilma-xil. Shimoliy Afrika va Sahroi Kabir Palearktika oblastiga kiradi. Bu yerlarda Janubiy Yevropa hayvon turlari bilan birga Efiopiya zoogeografik oblasti turlari uchraydi. Afrikaning qolgan hududi Efiopiya oblastiga kiradi. Sirtlon, viverra, dumsiz maymunlar, quyon, tuvaloq (Atlas togʻlarida), mendasa va bubala jayranlari, oddiy gʻizol, fenek tulkisi va boshqa (Sahroi Kabirda), Janubiy Yevropa hayvonlari, koʻzoynakli ilon, daman, tuyaqush Efiopiya oblasti hay-vonlaridir. Sahroi Kabirda bir oʻrkach-li tuya boqiladi. Efiopiya oblasti qalin oʻrmonlarida maymunlar, fillar, buyvollar (suv sigiri),

mitti suv aygʻirlari, qushlardan aksari oʻrmalab chiquvchilar (qizilishton, sassiqpopishak, kulrang toʻtiqush) uchraydi. Qoʻngʻiz, kapalaklar juda koʻp. Savanna, chala choʻl va choʻllarda oʻtxoʻr hayvonlar: jayranlar (40 ga yaqin turi bor), zebra, jirafa, karkidon, begemot, buyvol, fillar; yirtqichlardan arslon, qoplon, gepard, silovsin va sirtlonlar: hasharotlardan termitlar va setse pashshasi koʻp. Noyob hayvonlar qoʻriklanadi.

## Tabiat rayonlari

Afrika tabiiy sharoitiga koʻra quyidagi rayonlarga boʻlinadi: Shimoliy Afrika – ichki plato atrofini oʻrab olgan Atlas togʻlari oblasti; Sahroi Kabir – dunyoda eng katta tropik choʻl; Sudan – savannalar va siyrak oʻrmonlar oblasti; Afrikaning qolgan hududi geologik tuzilishi va re-lyefiga, iqlimi hamda tuproq-oʻsimlik qoplami xususiyatlariga koʻra Markaziy Afrika (Kongo botigʻi va uning atrofidagi balandliklar), Somaliyarim oroli, Sharqiy Afrika va Janubiy Afrikaga boʻlinadi.

## Oʻrganilish tarixi

Shim. Afrika qirgʻoqpari miloddan avvalgi 2-asrdan boshlab misrliklarga maʼlum edi. Milodgacha boʻlgan 6-asrda materik qirgʻoqlari boʻylab finikiyaliklar suzib chiqqanlar. Milod boshlarida indoneziyaliklar Madagaskar o.ni kashf etib, uning sharqiy qirgʻoklarini egalladilar. Arablar oʻrta asrda Shimoliy Afrikani egallab boʻlgach, uning sharqiy qismiga borganlar. Afrikaning gʻarbiy qirgʻoqlari portugallarning Hindistonga boruvchi dengiz yoʻllarini qidirish vaqtlaridan maʼlum boʻlgan. 1443–44 ylarda N. Trishtan Mavritaniya qirgʻoklarini kashf etdi. Shu davrdan boshlab qul sotish ishlari boshlandi. 15-asrdagi B. Diash, Vasko da Gamalarning Afrikaga sayohatlari maʼlum. 16-asrda materik qiyofasi maʼ-lum boʻlgan edi. Materik ichki qismlarini 16–18-asrlarda portugallar, ingliz va fransuzlar oʻrgana boshladilar. 19-asrdan boshlab materik ichki rayonlari yanada mukammal oʻrganila boshladi (D. Livingston, G. Bart, J. Spik, G. M. Stenli, R. Kays va boshqa ekspeditsiyalari). Afrika tabiatini oʻrganishda rus sayohatshunoslari – YE. P. Kovalevskiy va V. V. Yunker xizmatlari bor.

## Aholisi

Afrika antropogenez markazlaridan biri. Bu hakda 20-asrning 50–70-yillaridagi topilmalar koʻrsatgan. Minglab yillar davomida Afrikada aholining turli etnik guruhlari tar-kib topgan. Hozirgi vaqgda Ada dunyo aholisining qariyb 1/10 qismi yashaydi. Irqiy tarkibi juda xilma-xilligi bilan ajralib turadi. Negroidlarning turli tiplari Afrika hududida Saxroi Kabirdan jan.ga qarab tarqalgan. Janubiy Afrikada bushmen va gottentot irq guruhlari mavjud. Shimoliy Ani yevropoidlarning janubi- ga xos xalqlari egallagan. Negroid va yevropoidlarning qadimdan bir-birlari bilan aloqasi natijasida Efiopiya irq tiplari ham tashkil topgan. Madagaskar o.da mongoloidlar irqiga mansub aholi yashaydi. Afrika aholisi juda koʻplab qabila va millatlardan tarkib topgan. Mustamlaka tuzumi aholi rivojlanishini toʻxtatib qoʻygan. Mustamlakachilikka qarshi kurash, davlat mustaqilligiga erishish, milliy ongning oʻsishi, madaniyat markazlarini tashkil etish – hammasi etnik birlashuvni tezlashishiga olib keldi. Buning natijasida Afrikada yangi xalq va millatlar tarkib topdi. Afrikaning koʻplab xalqlari hali yaxshi oʻrganilmagan. Afrikada 4 ta lingvistik oila: afro-osiyo, kongo-kordofan, nil-sahroi kabir va koysan til sinflari mavjud. Yevropoid irqiga taalluqli – ingliz, fransuz, ispan, italiya, portugal va boshqa xalqlar Afrika aholisining 3 % ni tashkil qiladi. Afrikada aholining 42 % musulmon, 22 % xristian, 36 % mahalliy anʼanaviy dinlarga eʼtiqod qiladi. Siyosiy boʻlinishi. Ikkinchi jahon urushidan keyin mustamlaka tuzumining yemirilib borishi va milliy ozodlik harakatlarining kuchayishi natijasida hozirgi zamon Afrika siyosiy xaritasi mutlaqo oʻzgarib ketgan. Avval-gi Yevropa davlatlari mustamlaka tizimida boʻlgan bir qancha davlatlar oʻz erkinligiga erishgan va oʻnlab yangi davlatlar tashkil topgan. Hozirgi vaqtda Afrikada 53 ta davlat va Ispaniya, Fransiya, Buyuk Britaniya mulki boʻlgan davlatlar joylashgan (jadvalga q.).

| Davlatlar | Maydoni (ming km²) | Aholisi (mln. kishi)(1995) | Poytaxti |
|---|---|---|---|
| **Angola** | 1246,7 | 11,5 | Luanda |
| **Benin** | 111,6 | 5,4 | Porto-Novo |
| **Botsvana** | 581,5 | 1,5 | Gaborone |
| **Burundi** | 26,8 | 6,4 | Bujumbura |
| **Gabon** | 258,7 | 1,3 | Librevil |
| **Gambiya** | 10,3 | 1,1 | Banjul |
| **Gana** | 230,5 | 17,5 | Akkra |
| **Gvineya** | 245,8 | 6,5 | Konakri |
| **Gvineya-Bisau** | 28,1 | 1,1 | Bisau |
| **Jazoir** | 2381,0 | 28,4 | Jazoir |
| **JAR** | 1221,0 | 43,5 | Pretoriya |
| **Jibuti** | 23,0 | 0,6 | Jibuti |
| **Zambiya** | 743,6 | 9,1 | Lusaka |
| **Zimbabve** | 387,0 | p,z | Xarare |
| **Kabo-Verde** | 4,033 | 0,423 | Praya |
| **Kamerun** | 415,0 | 13,5 | Yaunde |
| **Keniya** | 569,6 | 28,3 | Nayrobi |
| **Komor Orollari** | 2,2 | 0,5 | Moroni |
| **Kongo** | 341,0 | 2,5 | Brazzavil Kongo |
| **Demokratik Respublikasi** | 2267,4 | 44,1 | Kinshasa |
| **Lesoto** | 30,3 | 2,1 | Maseru |
| **Liberiya** | 96,4 | 3,0 | Monroviya |
| **Liviya** | 1759,5 | 5,2 | Tripoli |
| **Mavrikiy** | 2,0 | 1,1 | Port-Luis |
| **Mavritaniya** | 1025,0 | 2,3 | Nuakshot |

к • м • т (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Yer_shari_qit%CA%BCalari&action=edit) **Yer shari qitʼalari**


Afrika

Antarktika

Osiyo

Avstralia

Yevropa

Shimoliy Amerika

Janubiy


Afro-Yevroosiyo

Amerika

Yevrosiyo

Okeaniya

**Geologik qit'alar**

Afro-Yevroosiyo-Amerika · Gondvana · Lavraziya · Pangaea · Pannotia · Rodinia · Kolumbiya · Kenorland · Nena · Ur · Vaalbara

**Tarixiy qit'alar**

Arktika · Osiyoamerika · Atlantika · Avaloniya · Baltika · Cimmeria · Congo craton · Yevroameric Qozog'istoniya · Laurentia · North China · Siberia · South China · G'arbiy Antarktika · H

**Botqoq qit'alar**

Kerguelen Plateau · Sundaland · Zealandia

**Kelajakdagi qit'alar**

Pangaea Ultima · Amasia · Novopangaea

Atlantis · Kumari Kandam · Lemuria · M Terra Australis

*See also Regions of the world, Continental fragment*

**Book** · **Category**

## Adabiyotlar


1. O'zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil


## Ishoratlar


1. "World Population Prospects: The 2010 Revision" (http://esa.un.org/unpd/wpp/Excel-Data/population.htm/) United Nations (Department of Economic and Social Affairs, population division)



*Ushbu maqolada O'zbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) ma'lumotlaridan foydalanilgan.*


*Ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Afrika&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*

Bu andozani aniqrog'iga almashtirish kerak.